# KANGURA

Nº 14

100 FRW

**IJWI RIGAMIJE GUKANGURA NO KURENGERA RUBANDA NYAMWINSHI.**

## ABANYARWANDA BIGA MU BUBILIGI BARANENGA AMASEZERANO LETA Y'U RWANDA YAGIRANYE N'INYENZI I N'SELE.

# MRND IRIMO KWIVUGURURA, NAHO MDR IKAZUKA MU IBANGA.

**Komini Nyamyumba : Aho bukera «Abaheko» barakora ishyano.**

**BAMWE MU BATEGETSI BARARIRA, ABANDI BAKABYINIRA KU RUKOMA.**

**KOMINI NTYAZO (BUTARE) YARIWE IGIPANDE !**




**1930 ISIGAYEMO ABAHUTU N'ABASIRIKARI GUSA**

MURI IYI NKUBIRI Y'AMASHYAKA MENSHI KANGURA YARIVUGURUYE ; YIYEMEZA KUJYA IBAGEZAHO IMIGAMBI Y'AMASHYAKA, IBITEKEREZO BY'ABARWANA-SHYAKA, GUSESENGURA NO GUFUTURA IBIBEREYE DEMOKARASI NYAYO.

BIMENSUEL INDEPENDANT
EDITEUR : GISENYI-INFO
REDACTION ET DISTRIBUTION : GISENYI-INFO
B.P. 19 GISENYI, B.P. 1312 KIGALI
Tél. 40625 — GISENYI
73586 — KIGALI
FAX : 40519

*Abonnement annuel : Rwanda : 2400 FRW*
*Afrique : 4400 FRW*
*Europe : 5000 FRW*
*Sur cpte BCR - 14273/14 KIGALI*

*Le contenu des articles engage l'Auteur et l'Editeur.*

*La Régie de l'Imprimerie Scolaire n'est engagée que par la qualité de l'Impression*

# EDITORIAL

## MRND IRIMO KWIVUGURURA, NAHO MDR IKAZUKA MU IBANGA.

*Kuri Pasika umenya Yezu uyu mwaka atarazutse wenyine. Mu gihe MRND yivugururiraga mu Mahoro i Remera, MDR yo yazukiraga aho basanze Abamarayika bicaye ku mabuye y'imva yayo. Koko rero ubu biravugwa hose kandi birazwi ko hari Muvoma ishaje ya HABIMANA Bonaventure, n'inshya ivuguruye ya MUNYAZESA Faustin. Nyamara bavuga hanze aha izuka rya MDR (niba ari PARMEHUTU ntawabyemeza), ariko nyirayo ntaratangazwa. Ubwiru mu banyarwanda burasanzwe, kandi umenya Muvoma zose zikunze gukorera mu ibanga, kuko kugeza ubu abashyizeho Parti nka PDC yo muri Mutura yo yahise yitangariza Fondateri uyihagarariye. Mu by'ukuri birumvikana ko nyuma y'imyaka 400 y'ingoma ya gihake, n'imyaka ijya kuba mirongo itatu y'ishyaka rimwe rukumbi, ikinyarwanda gifite amagambo make abereye Demokarasi. Ibyo byatumye mpemuke ndamuke ibona urubuga, maze n'ikinyoma gihabwa intebe, n'ubwo abanyarwanda batari bayobewe ko ukuri guca mu ziko ntigushye. Uvuze ukuri agatangaza icyo bose batinya bamwita ikihebe, bakamutinya, bakamuhunga nk'ubushita. Ushoboye gucengacenga aryarya ntagire uwo abwira ukuri ngo atavaho amurakarira, nguwo umuntu mwiza da!!!*

*Uwo muco waritse mu banyarwanda ku buryo uwusanga no muri politiki, ndetse no muri ibi bihe tugezemo. Guha akabanga ibintu byose na buri wese, birasanzwe si ibyubu.*

**Iby'iyi si ni amabanga!**

*Nawe se Muvoma irimo irivugurura mu ibanga kandi nyamara ari iyacu twese abamilita. Akanama gakusanya ibitekerezo byacu nako duheruka katubaza, igihe cyo gukusanya nyakuri cyagera, kagakora mu ibanga. MDR Parmehutu nayo ngo irazutse, kubera ko nta burenganzira bwa Mungu Patri uzura (Itegeko-nshinga) ifite ikazukira mw'ibanga. Iby'inkotanyi zituziza n'ibyo zishaka zitwica ziduharabika, nabyo bigasa n'aho biba ibanga ku batiyumvira indimi zo hanze mu ma Radiyo yo hanze. Rimwe na rimwe iyo atari akenshi, ibyo abategetsi n'abaturage bashaka cyangwa bakora nabyo byabaye amabanga.*

**Ukuri kuzava he?**

*Ugira ngo uravuze bati: « umva ngo arabeshya »! Watinyuka uti simbeshya, bati: « ngo umva ngo aranjwa ». Byagera aho, uvuga nawe rimwe na rimwe agacika intege akinumira da!!!*

*Twavuze cyane muri KANGURA ikibazo cy'inyenzi-nkotanyi, kandi ntidushidikanya ko ubutumwa twabusohoje ku banyarwanda uko bikwiye. None rero duhereye aha kuri nomero 14, tukadukana umwuka mushya tukibasira ikibazo cya Demokarasi iriho ipfupfunuka iva muri politiki y'ishyaka rimwe, igashingira ku mashyaka menshi. Bigeze hehe rero mu Rwanda?*

**Hashinzwe « Commission Nationale de synthèse » akanama gashinzwe gukusanya ibitekerezo birebana na Politiki mu Rwanda.**

*Mu by'ukuri, za (Commission) Komisiyo zimaze kuba nyinshi, kandi igitangaje ni uko kuri buri kibazo kivutse gifite abagenewe kukiga no gufata ibyemezo buri gihe hamanza hashyirawaho Komisiyo igizwe n'abantu bafite indi mirimo nabo bakora. Bamwe bagata akazi kabo banajya gukora akabandi bigaramiye bahembwa batakoze, hanze hari abashaka akazi barakabuze.*

*Mu byerekeye Politiki byo ikibabaje, ni uko izo Komisiyo akenshi zikora akazi abadepite bagombye gukora. Koko rero burya buri mu Depite afite akarere k'itora aba ahagarariye,*

*Ugira ngo uravuze bati: « umva ngo arabeshya »! Watinyuka uti simbeshya, bati: « ngo umva ngo aranjwa ». Byagera aho, uvuga nawe rimwe na rimwe agacika intege akinumira da!!!*

*kandi akaba agena igihe cyo gusura abaturage ahagarariye banamutoye kugira ngo yumve ibibazo n'ibitekerezo byabo. Ibyo rero ubu Komisiyo de synthèse ikora byashoboraga no gukorwa n'abadepite (CND) cyangwa Komisiyo yabo, bikihuta kandi bikagira uburemere bw'itegeko, dore ko ari nabo bayarema bishingikirije ubushake bw'abaturage bahagarariye. Niko kazi kabo bahemberwa, ndetse biyemeje barahira. Uko biri kose, KANGURA N° 11 yandikiye Abadepite na Komisiyo ikusanya ibitekerezo icyo itekereza, uretse ko nta gisubizo twabonye. Sitefaniya rero mu IMVAHO ntiyibeshye avuga ko Abadepite bacu bakwiye kwiminjiramo agafu bagakora akazi barahiriye uko bikwiye, imiborogo ya Rubanda nyamwinshi rwabatoye ikaba mike. Aho kwirirwa biga amategeko yasaziye mu biro bibutse ari uko intambara ibaye, bakwiye kutugezaho amategeko abiri gusa. Si menshi rwose!*

**Itegeko rya mbere:**

*Itegeko rirebana n'ishyirwaho ry'amashyaka menshi, risimbura aribangamira ari mu Itegeko-nshinga.*

**Itegeko rya kabiri:**

*Itegeko rigenga itora.*

*Amategeko abiri gusa koko niyo yananiye abadepite mirongo, n'intiti zirimo twitoreye? Yewe, ni akumiro pe!!! Nimusigeho mwivugurure ejo hatazagira n'uwandika ko namwe mumaze .... kuganzwa. Dore ibihe birakomeye, hari amategeko yagombye kujya abaturukaho ku giti cyanyu atavuye muri Guverinoma. Naho ubundi mumenye ba «Nyilicyubahiro Depite» ko biramutse bidupfanye twazavuga tuti: Abadepite babaye indorerezi nabo ubwabo ntacyo batumariye.*

**FPR y'inyenzi-nkotanyi yo ikorera ku mugaragaro binyuranyije n'amategeko.**

*Ibi twabivuzeho kenshi kuva kuri nomero ya 1 ya KANGURA. Mu iherutse twibazaga niba bikwiye ko twatinya amashyaka y'imbere mu Rwanda gusumbya FPR ivuye hanze ije yica, icuza, yambura, isenya ku mugaragaro. Igisubizo twarakibonye kandi vuba, gisanga n'ibindi bisobanuro Perezida HABYARIMANA yatanze mbere. Dore iby'ingenzi:*

*— Perezida HABYARIMANA yemera ko amashyirahamwe n'abantu ku giti cyabo bashobora gutangira gutekereza kuri Politiki y'u Rwanda.*

*— Kuri 29 - 3 - 1991, Leta y'u Rwanda yemeye kugirana imishyikirano yo guhagarika intambara turwana n'Inyenzi-nkotanyi imbere y'umuhuza wacu MOBUTU Sese Seko. Kugirana imishyikirano no gusinyana amasezerano n'Inkotanyi si ukwemera ishyaka ryazo FPR, ahubwo ni uguharanira umutekano w'abaturage bacu no guharanira amahoro mu Rwanda no mu karere dutuyemo. Ibyo ari byo byose, n'iyo FPR yazageraho ikemererwa, uretse kudushyira ku nkeke y'iterabwoba bw'amasasu, muri demokarasi ntiyapima yatsa ngo wake. Gusa tuzirikane ko ibitekerezo bya FPR n'abasa nayo bose ari amasasu na kadahusha (Katioucha)!*

**MRND ivuguruye.**

*Ubu n'ubwo nta tegeko ryemera ko amashyaka mashya ashobora gutangira gukora, MRND ivuguruye (nayo ubwo ni ishyaka rishya) yatangiye gukora byo bitari mu ibanga, ahubwo ku mugaragaro, kubera ko tuzi ko MUNYAZESA we yarangije gutanga Raporo, ibanga rikaba risigaye ari ibyari biyikubiyemo. MRND ivuguruye rero n'ubwo yaba ikora, ubwo yaba ikorera mu ibanga kuko ahari abamilita banyuze muri Kongre ari bo bonyine bashobora kwemeza ingingo z'imivugururire ya Muvoma yacu.*

**MDR PARMEHUTU izukira mu ibanga.**

*Harashira iminsi itatu nitujya kureba aho twahambye Parmehutu dusangeho abamarayika batubwire ko MDR yazutse kera. Ngo abasinye ko bayibonye izuka barasinye ndetse ngo batangira no guha imidari inshuti n'abavandimwe bagiye gusura imva. Ibi by'imidari niba ari byo byaba biteye kwibaza!!! Ntitwanze Demokarasi, ariko twanze ubucakara no kureba imirari ibyacu abanyafurika, tutava ku izima tugundira ibiturushya. Maze ubonye ejobundi hashize twanga imidari ya Muvoma (MRND), yaba ishaje cyangwa ivuguruye, none Muvoma izutse (MDR) ngo irashaka kuyidusubizaho! Twizere ko ari ibihuha. Gusa rero, Muvoma ni nk'indi.*




... Abadepite bacu bakwiye kwiminjiramo agafu bagakora akazi barahiriye uko bikwiye, imiborogo ya Rubanda nyamwinshi rwabatoye ikaba mike. Aho kwirirwa biga amategeko yasaziye mu biro bibutse ari uko intambara ibaye.

**Impaka z'ubusa niziveho. Gushyamirana kw'amoko n'uturere birekeraho.**

Yaba MRND, yaba MDR, zombi zifite ibibazo bitazoroheye zigomba kuzakemura:

1. **Ikibazo cy'amoko mu mashyaka.**

*N'ubwo bahora bavuga ngo nta shyaka rishingiye ku moko, abategetsi baretse ababishaka bagashinga amashyaka agendera ku moko, ntacyo byatwara kuko ubwoko mu Rwanda buriho kandi umenya nta bwoko bufite umuco w'ubwicanyi uretse inyenzi-nkotanyi.*

2. **Ikibazo cy'uturere mu mashyaka.**

*Twakunze gukikira ikibazo cy'uturere, kuko twabonaga atari cyo kihutirwa. Nyamara muri Demokarasi nta muntu utekerereza undi. Hari abasanze bagomba kucyitwaza kugira ngo bagere ku migambi yabo. Ikibazo cy'uturere nacyo rero kirahari. Kizamarwa n'iki? Kizamarwa n'uko abaturarwanda baziyumvisha ko muri Demokarasi buri karere k'itora, ni ukuvuga buri Komini mu matora y'abategetsi ba Komini,buri Perefegitura mu matora y'abaperefe n'abadepite buri shyaka rizajya ritanga abarwanashyaka baryo b'imena. Uwo azaba ari umuntu bemeraho ubushobozi, ubwenge, umurava n'ubwitange, akavuganira Segiteri ye, Komini ye, Perefegitura ye.*

*Mu rwego rw'Igihugu muri buri shyaka turatekereza ko hazajya haba umurwanashyaka w'imena umwe muri buri Perefegitura, maze abo bagabo cumi n'umwe bagaterana bagakemura ibibazo by'ishyaka n'abayoboke baryo. Ishyaka ryaba ari ntabayoboke rifite aha n'aha, ubwo nyine aho hantu rikahazibukira nta kundi byagenda, niyo Demokarasi. Ubwo no gukoresha imari ya Leta, nk'uko byagombye kugenda, buri Perefegitura ikagenerwa imari ikurikije abaturage bayituye n'umutungo ifite, bityo na buri Komini, Leta yo hejuru nayo, za Minisiteri nazo zikagenerwa ibizicunga, maze ukareba ko ibibazo by'amoko n'uturere bitarangira mu mahoro, mu bwumvikane bwa Manywane na Magirirane.*

*None se wowe, bazagufatira umuhutu ngo najye gukemura ibibazo by'abatwa basize umutwa ubishoboye, bafate kavukire wo mu Ruhengeri ngo niwe ugiye kuba leader – umurwanashyaka w'imena wa MRND, MDR cyangwa PDC i Gikongoro, uw'i Cyangugu ngo niwe bohereje gucengeza no kumama amajwi i Kibungo, uwo ku Gisenyi aze mu Nteko Ishinga Amategeko guhagararira abanya Butare nk'aho batabyaye se, iyo ni demokarasi? N'ibikorwa se uko bigomba kugenda bizaba bibaye ivangura ry'amoko cyangwa uturere? Muri Demokarasi nyayo bitabaye gutyo ahubwo kwaba ari uguhungira ubwayi mu kigunda.*

*Impaka z'ubusa niziveho. Gushyamirana kw'amoko n'uturere birekeraho. U Rwanda n'Afurika bikeneye umwuka mushya, abategetsi bashya bakareka kwihorera kuri bakuru babo barega kuba barazambije ibihugu, ahubwo bagaharanira kugeza kuri buri muturage amategeko amuha uburenganzira busesuye. Abadepite nibakore uko bashoboye amashyaka aze, maze niba ingengagihe yatangajwe na Jeune Afrique n° 1579 ibaye yo, kuva kuri 30 – 4 – 91, abanyepolitiki bajye impaka Rubanda twe tubakirize mu matora. Gusa bazibuke ko Demokarasi mu Rwanda ari nk'inkono y'ibishyimbo bapfundikiye, ariko itangiye kubira. Iyo batavanyeho ibipfuko umuriro ugakomeza kwaka, ibirira mu ziko umuriro ukazima. Baba bagomba kurivanaho kugira ngo umuriro utazima.*

*Ibipfuko ni ukudaha CND uburenganzira buhagije bwo kuvugurura no kuvanaho amategeko adahwitse bagashyiraho abereye demokarasi ishingiye ku mashyaka menshi, batabanje kurushya abaturage no gukoresha za mitingi z'urudaca, ndetse n'amanama ya buri munsi atagituma twibonera abategetsi igihe tubakeneye.*

*Ibipfuko n'ubwiru bupfukirana ibikorwa mu gihugu bigirwa amabanga ya Leta, bikazatangazwa abaturage ntacyo bagishoboye kubinenga cyangwa ngo babishime, byabaye itegeko. Iyo kandi itegeko rinyuranyije n'ubushake bw'abaturage, aba ari itegeko ry'igitugu.*

*Ibipfuko ni ukwihuta aho twagombye gutinda, tugatinda aho bitari ngombwa, tukirengagiza urugero rw'ahandi. Bénin yabaye igitego cya Demokarasi muri Afrika. Nimucyo tureke gushyamirana, turwane ishyaka rya Parti yacu, dushabukire Démokarasi ya Manyurane na Kwihangana, mu bwigenge no mu bwumvikane.*

*La Rédaction.*

**Gusa bazibuke ko demokarasi mu Rwanda ari nk'inkono y'ibishyimbo bapfundikiye, ariko itangiye kubira. Iyo batavanyeho ibipfuko umuriro ugakomeza kwaka, ibirira mu ziko umuriro ukazima.**

## MURI IYI NKUBIRI Y'AMASHYAKA MENSHI KANGURA YARIVUGURUYE, YIYEMEZA KUJYA IBAGEZAHO IMIGAMBI Y'AMASHYAKA, IBITEKEREZO BY'ABARWANASHYAKA, GUSESENGURA NO GUFUTURA IBIBEREYE DEMOKARASI NYAYO.

GISENYI INFORMATION
JOURNAL KANGURA
B.P. 19 Gisenyi

**Militant Ministre w'Ubutabera**
**KIGALI.**

**Militant Ministre,**

**Impamvu :**
Kugaragaza inzira KANGURA yatangiye kugenderaho.

Twebwe abagize Ibiro Ntaramakuru byigenga Gisenyi Information, tumaze imyaka hafi itandatu dukora akazi ko gutara amakuru, tukanayageza ku baturage. Byaragaragaye ko abanyarwanda benshi batugirira icyizere, kubera inkuru z'impamo zitangwa n'ibiro byacu.

Ikinyamakuru cyacu KANGURA cyavutse mu gihe buri munyarwanda yari agitegereje, kuko cyakunze kugaragaza Inyenzi-Nkotanyi icyo ari cyo n'icyo zigamije. Bityo rubanda nyamwinshi irushaho kumenya ubugome bw'inyenzi-nkotanyi.

Nyakubahwa Minisitiri, kubera ko Itangazamakuru mu Gihugu cyacu rimaze kuzamo akajagari ku buryo bugaragara, twe abagize Ishyirahamwe KANGURA, twiyemeje kwivugurura dushyiraho umurongo uboneye rubanda nyamwinshi. Gusa, Ishyirahamwe KANGURA ryasabaga imbabazi «Guverinoma» y'u Rwanda n'abanyarwanda bose, kubo twaba twaratonekeye imitima dusobanura umwanzi icyo ari cyo n'icyo agamije. Uwo twaba twaribeshyeho bitewe n'amakuru twaba twarahawe n'abataramakuru bacu yenda atari imvaho azatubabarire. Niyo mpamvu twiyemeje gufata umurongo wo kubumbabumba icyatuma inyabutatu bene Kanyarwanda, tubana mu bwumvikane, duharanira icyateza buri munyarwanda imbere, duhuriza ibitekerezo byacu mu mashyaka no mu itangazamakuru. KANGURA mu ntego zayo, ni ijwi rigamije gukangura no kurengera rubanda nyamwinshi. Niyo nzira tuzakomeza kubamo.

Ijwi rya rubanda cyane cyane muri ibi bihe u Rwanda rugiye kugendera ku mashyaka menshi, kugira ngo ubutegetsi burusheho kutunogera, kandi bushingire ku cyo rubanda nyamwinshi ishinga amategeko, Nyakubahwa Minisitiri, Ibiro Ntara Makuru byacu bimaze gutahura umugambi mubi wa bamwe basigaye bihisha inyuma y'ibinyamakuru byigenga. Dore ko abanga u Rwanda baba no mu mahanga basigaye bohererza ibinyamakuru bimwe amafaranga ngo bikunde biharabike u Rwanda, bagamije kuzura ingoma ya cyami. Ibyo icyabibemeza, muzabaze abaduhagarariye i Kampala muri UGANDA, i Bujumbura mu BURUNDI, cyangwa ahandi hose hari ibyitso by'inyenzi-nkotanyi ukuntu bakoresha umunsi mukuru iyo hari ikinyamakuru cyasohoye ibitutsi bituka abanyapolitiki. Twebwe rero ntitwigeze tuba muri uwo murongo kandi ntituzawubamo.

Icyo twe duharanira ni ugushyira ahagaragara ibyakosorwa mu butegetsi, kugira ngo demokarasi irusheho gushimangira kandi u Rwanda rurusheho kujya mbere. Niyo mpamvu muri za nomero zose z'ubutaha, tuzagerageza kubagezaho ibitekerezo bigamije kuvugurura iby'Ubukungu, Politiki, Uburezi, Ubuzima n'umuco bibereye rubanda nyamwinshi. Bityo turizera ko iyo nzira ya KANGURA izarushaho guteza imbere itangazamakuru no kutubera umusemburo w'amajyambere ya demokarasi mu Rwanda.

Mugire amahoro kandi harambe
ITANGAZAMAKURU NYARYO !

**Bimenyeshejwe :**
— Minisitiri w'Ubutegetsi bw'Igihugu n'Amajyambere ya Komini.
— Abasomyi ba KANGURA.
— Abayobozi b'Ibinyamakuru byandikirwa mu Rwanda ( byose )

***... Ishyirahamwe KANGURA ryasabaga imbabazi « Guverinoma » y'u Rwanda n'abanyarwanda bose, kubo yaba yaratonekeye imitima isobanura umwanzi icyo ari cyo n'icyo agamije.***

***Icyo twe duharanira ni ugushyira ahagaragara ibyakosorwa mu butegetsi, kugira ngo demokarasi irusheho gushimangirwa kandi u Rwanda rurusheho kujya mbere.***

## ABANYARWANDA BIGA MU BUBILIGI BARANENGA AMASEZERANO LETA Y'U RWANDA YAGIRANYE N'INYENZI I N'SELE.

# AHO AMASEZERANO LETA Y'U RWANDA YAGIRANYE N'INYENZI AZATUGWA AMAHORO?

*Baturarwanda, bavandimwe, turi kumwe muri iyi ntambara yashojwe n'Inyenzi ziturutse muri Uganda. Twongeye gushimira byimazeyo Ingabo z'u Rwanda namwe mwese mwakoze uko mushoboye mukaziba icyuho. Mwarakoze kandi murikorera.*

*Kuva ku itariki ya mbere y'ukuboza 1990 ubugome budasanzwe n'ibinyoma bitagira ingano bisenya u Rwanda Inyenzi zabigize intego. Ntidukwiye kwibeshya ku migambi yazo kuko kugeza ubu nta kimenyetso na kimwe cyerekana ko hari ibyiza zifuriza Abaturarwanda; yemwe uwaba hari icyo yabonye azatumenyeshe. Zateye ngo zishaka kuza gutura mu Rwanda ariko cyane cyane zituzaniye demokarasi.*

*Twibutse ko Ingabo z'u Rwanda n'abatuye hafi y'umupaka w'u Rwanda na Uganda bahise babona icyo Inyenzi zita demokarasi. None se gufata abana, abari n'abategarugori ukica urw'imbwa, abagabo ugashahura, ibintu byose ukangiza, imodoka ugatwika n'andi mahano atavugwa, ni yo demokarasi y'Inyenzi? Ubundi ntawe utanga icyo adafite, uwo mukiro w'imbunda uzabe uretse. Nyiri amaso yerekwa bike ibindi akirebera. Intwaro zakwirakwijwe mu byitso ndetse bamwe mu bihaye Imana bahishe amasasu muri taberinakoro. Harya ngo bari baje kutubohora? Izo mbabazi ko ziruta iza nyina w'umwana ra!*

*Ntibiteye kabiri ikibazo cy'impunzi Inyenzi zari zashyize imbere zibona ntaho kizagigeza kuko cyari cyiri hafi gukemurwa zo zihugiye mu myitozo yo kurwana. Ziba zirahinduye ziti icyo twishakira ni ubutegetsi. Induru ziravuga ziti tugombe turutegeke, Abaturarwanda nibatemera tuzabakande. Aha! Nyir'inkuru si we uyibara.*

*Dusanzwe duharanira amahoro, uretse uwakwigiza nkana ntawe uyobewe ko Ingabo z'u Rwanda zitigeze na rimwe zirenga imipaka y'u Rwanda kandi Inyenzi ziva muri Uganda. Ingabo zacu nta ruhare zifite mu gushoza iyi ntambara. Utewe wese aritabara.*

*Ejo bundi imishyikirano yo guhagarika intambara iba iraje. Twayakiranye umutima mwiza, tugira tuti noneho Inyenzi zikubise agashyi. Byahe!... Ingingo zikubiye mu nyandiko yashyizweho umukono ku itariki ya 29 Werurwe 1991 zateye Abaturarwanda twiga mu Bubiligi impungenge. Bimwe mu byo tuzikemanga ni ibi:*

1. **Itegeko-nshinga ntiryakurikijwe.**

- *Iyo Itegeko-nshinga ry'u Rwanda rikurikizwa, ntabwo ariya masezerano yerekeye ubusugire bw'Igihugu yakwubahirizwa hadatowe itegeko riyagenga (Ingingo 44, igika 8).*
- *Byongeye kandi, kwemera itorero ry'Inyenzi binyuranye n'ingingo ya karindwi y'iryo tegeko-nshinga. Twatangajwe no kubona iryo torero risa n'iryemerwa mbere y'amashyaka nyayo, Abaturarwanda bo bategereje ko iyo ngingo yahindurwa. Ubwo se amashyaka azabanza gukora ishyano kugira ngo na yo yemerwe?*
- *Kuki muri ayo masezerano, Ingabo z'u Rwanda (Forces Armées Rwandaises) ziswe Ingabo za Leta (Forces gouvernementales)? Byaba se bishaka kuvuga ko hari izindi Ngabo z'u Rwanda? Ntidushyigikiye ko Leta yavanga Ingabo zacu n'Inyenzi nk'uko umukuru w'izo Nyenzi abishaka.*
- *Erega muri iyo rwaserera ngo umwanya wa Minisitiri w'Intebe ugomba guhabwa Inyenzi! Ntibikabe.*
- *Muri ayo masezerano Leta y'u Rwanda yiregangije ko Inyenzi zitera ziturutse muri Uganda; kandi zifashijwe n'abasirikare b'icyo gihugu. Ntitwumva ukuntu ikibazo ibihugu bidukikije bifitemo uruhare, kigiye guharirwa u Rwanda ku buryo bunyuranyije n'ibyemezo by'inama zahuje abayobozi b'ibihugu byo mu karere kacu. Twavuga nk'inama zabereye i Mwanza, i Dar es salam, zisuzuma ibyerekeye impunzi z'Abanyarwanda.*

**2. Leta y'u Rwanda yapfunyikiwe umunyu.**

- *Hasinyiwe ko ibirindiro by'Inyenzi byaba biri mu Rwanda. Izo za Nakivale, Rwene, ishyamba rya Rugano si muri Uganda, si naho zitera ziturutse? Ubwo se hagenzurwa hate bidateganyijwe mu masezerano? Niba kandi hari aho Leta ikeka ko zigaruriiye mu Rwanda, kuki itahavuze ngo Abaturarwanda tubimenye. Bamwe mu bashinzwe kugenzura iryo hosha-ntambara ntawabishira amakenga kuko basanzwe bazitera inkunga. Kabishywe atari n'ubwa mbere Leta y'u Rwanda yizezwa ko nta gitero kizaturuka muri Uganda. Baca umugani ngo « Uramucumbikira akagutera ku buriri », mwitege akazakorwa n'ibyitso byafunguwe kandi urugamba rukomeye. Twizeye ko Abahutu bitabaye bwangu Inyenzi ziteye n'abo bafuguwe. Mbese abafunguye ibyitso by'Inyenzi, babanje kwibaza urwo abasirikari n'Abaturarwanda bafashwe n'Inyenzi bapfuye? Yaba se ari yo mpamvu hari amasezerano yo gucyura imirambo?*
- *Kuki abasirikari b'abanyamahanga basabwa guhambira ikitaraganya kandi bizwi neza ko nta ruhare bagize muri iyi ntambara?*
- *Yewe, ayo masezerano ahishe byinshi! N'umusozo wayo uteye akantu: basinye « Pour et au nom de la République Rwandaise » bivuga muri make « Uhagarariye u Rwanda » aho kwandika « Pour et au nom du Gouvernement Rwandais » bivuga « Uhagarariye Leta iriho ubu mu Rwanda ».*

*Kunenga ibiriho bigira akamaro, iyo ugamije ko bikosorwa hatarakorwa amarorerwa. Amezi arenze atandatu Abaturarwanda n'Ingabo zacu duhangana n'iyi ntambara. Ntidushobora guterwa ngo tureke kwitabara. Abaturarwanda twese ubu turyamiye amajanja. Kwishyira tukizana mu mashyaka menshi, ntidushaka kubivutswa n'Inyenzi. Niba zikunda u Rwanda koko, nizireke kumena amaraso y'abarutuye, zifashe intwaro hasi, zikore amashyaka ahuje n'igihe tugezemo, azaze asanga ayacu. Niba zidashaka guhosha intambara, kandi ari zo ziyishoza, ubwo ntizirava ku izima. Icyo gihe Leta izibuke ko uhongera umwanzi, aba ashaka kumara inka ze.*

*Abaturarwanda n'Ingabo zacu ntitwatsinzwe, iryo hendahenda ni iry'iki? Abanyamahanga se ni bo bazatumenyera uko umuturage yiriwe cyangwa yaraye? Leta igomba kumenya ko ibereyeho kwubahiriza ibyifuzo by'Abaturarwanda. Intumwa zihagarariye rubanda zigomba kuba maso na zo, zizabazwa byinshi. Zibuke ko akamaro kazo kagomba kugaragara n'aho rukomeye.*

*Communauté des étudiants Rwandais en Belgique*
*Papias NGABOYAMAHINA*
*Président du Comité de coordination.*

**U RWANDA RUZIRA KUVOGERWA!**

# KANGURA IZANYARUKIRE MURI NGENDA.

Ngo muri Ngenda ni ibicika, abatutsi bigize akari-aha kajya he. Abaturage biganjemo abarimu bo muri Ngenda bandikiye umuyobozi wa KANGURA ngo azabasuzumire ishyano bagushije; dore ko imitima yabo yuje ishavu....

Ku ubuyobozi bwa KANGURA

Tubanje kubaramutsa, nimugire amahoro. Turashaka kubagezaho ibyifuzo bibiri:

1º KANGURA yanyu turayikunze cyane, kuko itubwiza ukuri kandi ikatumenyesha ibitubangamiye. Dufite ariko ikibazo cy'uko idakunze kutugeraho twese, kuko aho tuyigurira mu mujyi i Kigali ari kure yacu, dusanga zashize. Nta muntu mwaziha ngo ajye azicururiza ino? Natwe muziduhaye twajya tuzigurisha.

2º Muje mugasura iyi Komini mwahakura amakuru yashishikaza abasomyi, kandi akagirira Igihugu cyose akamaro.

— Hari abatutsi benshi bihinduje ubwoko mu ndangamuntu biyita abahutu. Ibyo bishobora kuzabangamira umutekano mu minsi iri imbere.

— Hari abarimu b'abatutsi ngo badashaka kwigisha abahutu, birirwa bakubita abana ngo bazate umutwe bave mu ishuri.

— Hari abarimu b'abatutsi bihinduye abahutu, bagirira nabi abanyeshuri kugeza n'aho babibira amagare. Urugero: Muzabaze muri Komini yose ibya RUDASINGWA Jean Baptiste wibye igare ry'umunyeshuri ku itariki ya 15/12/1990 akarifatanwa arimaranye ukwezi kose, yararyambitse za auto-collants ngo ritazamenyekana. Ubu Parquet yarishubije nyiraryo, ariko urubanza ruracyari mu rukiko. Yihinduye umuhutu kandi ari umututsi, ndetse bavuga ko na Diplome D7 akoresha ntayo yakoreye, kuko muri 1973 yahungiye i Burundi, yigaga muwa gatatu wa Tronc commun muri Goupe i Butare, aho ahungukiye mwene wabo w'umufurere akamuforodera diplome D7 aho i Butare nyine. Banavuga ko yaje muri Ngenda atorotse Gereza ya Nyanza, aho yari afungiye yaribye ibikoresho byo

*Komeza ku rup. 18.*

# DUKENEYE UBWIYUNGE BWA KANGURA N'IJAMBO.

**Rubanda rwa Kanyarwanda se wa Gahutu, munyumve neza; ibihe birakomeye ubwo duciwemo ibice kubera abo bita Abakiga n'Abanyenduga, ngo basahuye umutungo w'Igihugu. Rubanda rero muhaguruke duhagarare, ejo tutaryozwa ibyo tutariye tutanazi n'irengero. Mu IJAMBO n] 19, bavuga ko ngo abo barigishije ari 11 basaga (soma ku rupapuro rwa 13 ku bikurikira urwa 12). Muri abo rero, birashoboka ko ari imvange z'abo bita Abakiga n'Abanyenduga. Npne IJAMBO na KANGURA bisigaye biterana amagambo ngo bamwe bararengera inyungu zabo, cyangwa iz'ababo. None rero abo hirya no hino, abo epfo na ruguru, mumfashe twunge KANGURA n'IJAMBO, hato amakimbirane yabo atadutatanya maze iryavuzwe rigataha !**

KANGURA si ikinyamakuru cy'Abakiga. IJAMBO si ikinyamakuru cy'Abanyenduga. Ibi binyamakuru byombi bisomwa n'abanyarwanda b'impande zose. Uwavuga ko KANGURA ari ikinyamakuru cy'Abakiga naho IJAMBO kikaba icy'Abanyenduga, nkurikije uko ibyo binyamakuru biterana amagambo ndasanga harimo kwibeshya gukabije. Niyo mpamvu nsaba ibi binyamakuru byombi kwiyunga kuko bipfa ubusa kubera kwibeshya kwabyo, tugiye kurebera hamwe.

**Birapfa ibitari byo, cyangwa biduhisha ukuri.**

Bibaye bipfa uturere Nduga Rukiga, byaba byarayobye cyane, kuko u Rwanda rutagizwe n'uturere tubiri nk'uko biriya binyamakuru bibifata. IJAMBO na KANGURA usanga bivuga ko Gisenyi - Ruhengeri - Byumba ni Urukiga. Naho Kibungo - Kigali - Gitarama - Butare - Gikongoro - Cyangugu na Kibuye bikaba Nduga. Aha rero ndasaba abazi amateka kumfasha kunga biriya binyamakuru, kuko bipfa ubusa. Mbese birapfa ikitari cyo !

Dore urugero ntanzeho umugabo ni iyi karita itwereka uturere two mu Rwanda rwo hambere, nihagira undi utwereka ikarita izwi igaragaza uturere tubiri tugizwe n'ariya maperefegitura ubwo noneho bazaba bapfa ukuri. Naho ba HANGIMANA biyitirira Nduga na ba NGEZE biyitirira Rukiga ntabwo bihwitse. baribeshye kimwe n'abandi babifashe batyo. Nimusabane imbabazi rwose ko mwapfuye ubusa kuko bigaragara ko Nduga ari igipande kinini cya Gitarama gusa cy'amajyepfo, naho Rukiga akaba ari agapande ko muri Byumba nk'uko bigaragara. Ubwo rwose kubona ibinyamakuru bibiri bishyamiranye ngo birapfa uturere ibyo ni ibiki? Reka nimwiyunge kuri icyo kibazo rwose. Murapfa ubusa, naho niba mukomeje kubitsimbararaho ndabona mushaka kugaba u Rwanda mo ibice bibiri kandi ibyo Revolisiyo mwugurura muco yo muri 1973 yarabyanze. None wasanga ari ibanga muziranyeho igihe mwari abakozi ba KANGUKA? Ubwo ntimwaba mwarabeshye abanyarwanda? Ese ko ubanza ari cyo mupfa? Aha rero dusanze niba atari ukuduhisha ukuri, mutazi icyo mupfa bigatuma mwitiranya uturere.

Reka turebe niba nta kuri muduhisha, kuko ujya gukiza abavandimwe arararama. Njya nsoma mu binyamakuru ko mwese mwabaye abakozi ba KANGUKA, kandi nibyo ndabizi nabyiboneye n'amaso yanjye. Mujya kuyicapisha narababonaga mubyiganira mu icapiro, uretse mwe uko muri babiri mutakundaga kugaragara mu icapiro, abandi twarababonaga. Iyo mwabaga muri ntawahamenye! Kubera iyo mpamvu rero, mwese muraziranye kuko mwakoreye ikinyamakuru kimwe, ubwo muzi amabanga yacyo yose. Kuba rero mwarageze nyuma mugatana, ntimwagombye gusubiraniramo mu binyamakuru mwashinze kandi mutatubwira icyo mupfa. Niba KANGUKA cyangwa abayiyobora byaragaragaye ubugambanyi, dore ko burya koko abantu batabona kimwe ibibazo, NGEZE we yabibonye vuba atera ubwega ashinga KANGURA. Namwe aho mubiboneye mwateye ubwega mushinga IJAMBO. Ubwo rero mwese mwahunze KANGUKA, mwagombye kwishima ubutwari, kuko mwacitse umutego. Ndakeka muri uko gucika umutego ariho mutawucitse kimwe, noneho mukaba mushaka

# UKURI NIYO NKINGI YA DEMOKARASI.

Muri iki gihe twitegura gushimangira demokarasi dukesha Revolisiyo yo muri 1959, abantu benshi baribaza niba abanyarwanda bose bazakira ingeso mbi yo kutavugisha ukuri twasigiwe n'ingoma ya cyami kugeza n'ubu itaracika burundu. Ikibabaje cyane ariko, ni uko no mu bageze mu ishuri kandi bafite imyanya ikomeye mu butegetsi bataracika kuri uwo muco mubi wo guca iruhande rw'ukuri bamwe babitewe no gutinya gukoma rutenderi ngo inkoko zabo zidakongoka, simvuze imbehe kuko zo zisigaye ari iz'abaciriritse, kandi zibatera guca urw'ibicuma.

Iyo umunyarwanda yicaye agatekereza akareba aho twavuye mbere ya 1959, aho turi ubu n'aho tugana asanga ingoma ya cyami yaradusigiye ibibi byinshi bikidukururukaho tubyita ibinyabupfura, asanga nitutabikosora mbere y'ishyirwaho ry'amashyaka menshi tuzaba dushaka kuroha igihugu cyacu mu rwobo ruruta urwa Bayanga. Icya mbere dukwiye gukosora ni uguca iruhande rw'ukuri, kandi ukureba wibeshya ko urimo kubahiriza umugenzo w'ikinyabupfura.

Abantu bamwe bacengewe n'imico mibi y'ibwami, usanga bavuga ngo mu kinyabupfura ntawe uvuga iyo agiye, ibyo agiye gukora, ikimuteye kubikora, uko azabikora, ndetse ngo ntawe uvuga umwirondoro we ku mugaragaro. Niyo mpamvu uhura n'umunyarwanda w'incuti yawe wamubaza uti: «uvuye he»? akagusubiza ngo mvuye ruguru iriya, cyangwa ngo mvuye epfo iyi. Ese ubwo aba agusubije uko ubishaka, cyangwa aba aguhinduye ikiburaburyo kitazi epfo na ruguru? Kuki atakubwiza ukuri ngo umenye izina ry'ahantu avuye? Ntawamurenganya kuko ngo aba yubahiriza ikinyabupfura twasigiwe n'abategetsi bo ku ngoma ya cyami, bagendaga bakora amarorerwa maze bagatinya kuvuga iyo bavuye, bakanga no kuvuga iyo bagiye ngo abahatuye batabimenya bagahunga ibiboko n'imirimo y'agahato yahotoraga abahutu benshi. Hari nk'umuntu muganira akakubwira ngo sinzi umuntu uri buze kundeba nimugoroba, akanga kukubwira izina, kandi arizi neza. Niba adashaka ko umumenya yaretse kubikubwira aho guca amarenga aca iruhande rw'ukuri.

Iyo umuntu ashishoje asanga guca iruhande rw'ukuri atari ibya rubanda rugufi gusa, kuko n'abanyapolitiki bamwe kandi bakomeye mu butegetsi baca iruhande rw'ukuri. Hari umunyarwanda utinya ukuri wasoma iyi nyandiko akavuga ngo ndabeshya, cyangwa ngo ndasebanya ngo nkwiye gucibwa umutwe nk'uko uwavugaga amakosa y'umwami n'ibyegera bye byamugendekeraga. Uwo aribeshya, kuko ingero ari nyinshi zerekana ko nyuma y'aho tuboneye demokarasi na Repubulika ubutegetsi bwaciye kenshi iruhande rw'ukuri.

Ubwo MDR Parmehutu yakizaga abahutu ingoyi ya gihake, abatutsi bahise batinya ukuri kugeza aho banga no kwitwa abatutsi, kuko bari bamaze gutsindwa mu matora yaranzwe na demokarasi. Banze ukuri bahekenya amenyo, bakubita agatoki ku kandi bavuga ngo bazongera kwitwa abatutsi umwami KIGELI V yagarutse mu Rwanda. Uko gutinya ukuri kwatumye bihutura bahindura ubwoko mu marangamuntu yabo. Abategetsi ba mbere ba Parmehutu nabo ntibakurikije ukuri, kuko bemereye abatutsi kwihutura kandi ukuri kuvuga ko umuntu agomba kwemera ubwoko bwe kabone n'iyo bwaba budafite ubutegetsi mu gihugu. Abo bategetsi bahaye intebe icyo kinyoma bitwaje ko bamwe muri abo batutsi bari barabahaye inka, abandi batunze bashiki babo. Hari n'abandi bahutuye kugira ngo bongere umubare w'abaparmehutu. Aho Repubulika ya kabiri iziye, icyo kinyoma noneho cyahindutse nk'itegeko n'ubwo ritashyizweho n'abadepite. Aha njyewe mfite ikibazo. Abategetsi bacu bahora bavuga ngo u Rwanda ni igihugu kigendera ku mategeko. Ese guhindura ubwoko mu ndangamuntu si ukwica itegeko ryashyizweho n'abadepite? Ni bangahe se babihaniwe? Ese ubwo Leta idahana abanyabinyoma nk'abo bemeza mu ruhame ko ikintu cy'umukara ari umweru, yo iri mu kuri?

Ntibyumvikana ukuntu umuntu w'umututsi yajya kwiyamamariza ubudepite akandikisha ko ari umuhutu ndetse icyo kinyoma kikamuhesha kuba Minisitiri w'abakozi ba Leta. Ese ubwo muri rya ringaniza abashyira mu kuri dushyigikiye twese riramutse rikozwe neza, ndavuga rishingiye ku kuri, ntaba yibye umwanya w'umuhutu kandi agakotanira abatutsi bene wabo kugira ngo bazagarure ingoma ya cyami yongere yandikishe ko ari umututsi? MRND yemera kumwamamaza ikamanika amalisiti mu Rwanda hose yemeza ko uwo muntu ari umuhutu, kandi ari umututsi mu by'ukuri, yo se ubwo igendera ku kuri? Ndizera ko niyivugurura n'icyo gushyigikira ikinyoma cy'abayoboke bayo izakivugurura.

Munyumve neza, simvuze ngo umuntu bamuzize ko ari umututsi, ariko nabone umwanya akwiye atibye umwanya w'umuhutu cyangwa umutwa, ngo uwe awusigire mwenenyina. Rwose mututsi wihutuye nyumva neza wihisha ubwoko bwawe, kuko ubutegetsi buriho ubu bukunda abatutsi by'agahebuzo. Wagira ngo mwabuhaye igiti! Muzi neza ko n'ubwo musakuza mu mahanga ngo abahutu barabaryamira, twe abashyira mu kuri tubona ubutegetsi bwarabahaye imyanya irenze kure iyo mugomba kubona dukurikije umubare wanyu mu gihugu? Ahubwo mujya muzirikana yuko icyo musabye cyose bukibaha kabone n'iyo cyaba cyibangamiye cyane abahutu? Dore nta minsi irashira musabye gufungura ibyitso by'inkotanyi zanyu, none byose byaratashye kandi byo n'inkotanyi nazo zemerewe gutahuka, byari bigambiriye kumarira abahutu ku icumu. Mwasabye ko bafungura ibyitso byanyu bavuga ko ari ibyere, ko nta bimenyetso simusiga

# 1930 ISIGAYEMO ABAHUTU N'ABASIRIKARI GUSA.

**1. Hiti parade imbereya 1930.**

Nk'uko twabibagejejeho mu ma nomero yacu yahise, muribuka ko twababwiye amarorerwa ya NKUBITO mu gufungira abantu ubusa. Muri abo yafunze rero, harimo Majoro HAVUGINTORE, Colonel NDIBWAMI, n'abandi bose buzuye muri gereza ya Kigali. Mwibuke ko twavuze ko uzagombora NKUBITO ariwe uzabafunguza. Niko byagenze rero mu rwego rwo gushakira MRND amajwi. Batangiye gufungura abantu bose bari baratawe muri yombi. Icyo tutazi kandi dutegereje mu gihe cya vuba, ni ifungurwa ry'abanyururu batari inkotanyi, dore ko inkozi z'ibibi zaje ziturasa zo zarekuwe kare. Mbese habuze iki ngo bene Gahutu nabo barekurwe? Dore ko hari abagiye bafatwa bitabara kandi nyamara abatutsi babasagariye bagasigara hanze. Imbere ya prison 1930 rero ho hasigaye hameze nko kuri stade régional y'i Nyamirambo iyo habereye hiti parade (hit parade). Usanga ari abatutsi n'abatutsikazi bari kubyina bahoberana, ndetse banasomana. Wabona n'ibindi babikoreraho. Nababajwe na bariya basirikari bacu baba barwana nabo babigizayo, bene bwoko bwiza bababyinira ku mugongo. Nabonye hari n'abatinyuka kubavundereza amacandwe.

**2. 1930 ikigo gishya cya gisirikari**

Biravugwa cyane ko muri iyi ntambara abasirikari benshi bafunzwe, ngo hari ababaye inkotanyi cyangwa ibyitso, ngo hari abarashe atari ngombwa, ngo hari abakubise ibizungerezi by'abatware babo, ngo hari abataye akazi, n'ibindi byinshi cyane. Nyamara ngo abenshi ni abazize ubusa, ibyo byabara abajandarume bo ku Kacyiru dore ko na n'ubu bagifite agahinda k'abantu babo bafungiwe ubusa, ndetse na n'ubu baracyafite umujinya w'ibyo bintu, mbese ngo ntakigenda buri wese ategereje tour ye yo kujya muri 1930.

Icyo kibazo kandi n'abaturage twibaza kuki inkotanyi zafunguwe abasirikari bacu bo bagiye bafungwa muri iyi ntambara bagasigaramo. Inkotanyi ifungurwe umusirikari warwaniriye Igihugu (akagwa mu makosa kubera intambara) ngo naborere muri gereza! Bikwiye gusuzumanwa ubwitonzi n'ubushishozi.

**3. Abanyeshuri birukanwe nabo nibasubire mu ishuri.**

Muri ibi bihe bikomeye u Rwanda rurimo, ibigo by'Abapadiri, cyane cyane ibitegekwa n'abatutsi byirukanye abanyeshuri benshi, ngo barashaka kuzana imvururu. None se ko n'abaje baturasa bamarewe kugaruka imbere mu gihugu, ndetse n'ibyaha badukoreye bikaba byarahanaguwe, habuze iki ngo na bariya banyeshuri birukanywe basubire mu mashuri? Igitangaje ni uko hirukanywe bene Gahutu. Ese kuki abatutsi bo basubijwe mu myanya yabo? Ubihakana azabaze i Rambura — Birambo n'i Murunda ho ku Kibuye. Uwo mutego ukomeye kuri M.R.N.D. Ntizawugwemo ngo KANGURA ntiyayibwiye.

**Ibibazo by'inkotanyi ni byo bikemurwa bwangu.**

Njye nafunzwe muri iyi ntambara ndi «Sergent wa Session ya 23 ya E.S.O.». Kuvuga amazina ndumva atari ngombwa. Ubonye ntacyo byatwara wabikora, ariko icyanshimisha cyane ni uko amazina yanjye atatangazwa.

Nkaba nazinduwe no kubasaba kungereza akababaro kanjye n'abandi turi kumwe kuri rubanda nyamwinshi ubu izi ko twatashye kandi atari byo. Ubu turi muri prison centrale turi abasirikari 500. Ba Officiers 13 (Cdt BAGAMBIKI we yaratashye). Aba sous-officiers 45 na ba caporaux na ba soldats iryaguye.

Twafunzwe muri iyi ntambara kandi ibyaha turegwa siko byagombaga kudushyirisha muri centrale twese. Dore hari ababeshyerwa ngo bashatse kwihisha (guhunga) ku ntambara, abandi ngo bahawe agahushya bakererwa isaha, abandi ngo banyoye inzoga, abandi ngo bataye imbunda. Nyamara bakirengagiza ko umwanzi twamwakaga izindi, kandi n'uwayitaga akagarukiraho ntiyabaga asetse.

Dukurikije amategeko ya gisilikari, ntiduhakana ko ayo makosa aba icyaha. Noneho nibatuburanishe tumenye abo icyaha gihama, n'abo kidahama, aho gufungirwa ubusa amezi 6, 5, 4, 3.... Ntibyumvikana kubona ibyitso by'inkotanyi twarwanyije akaba ari nazo zitumye dufungwa, byo birekurwa twe tugasigara mu kagozi. Tuvuge se ko inkotanyi ari zo zari ku kazi twe tukaba ntacyo twari tumaze? Twaba se twarishe imigambi y'abo tutazi mu gihe twazirwanyaga?

Rwose urukiko rwa gisilikari nirutangire rutuburanishe aho kuvuga ngo iburanisha rizakorwa nyuma y'intambara! None ko hari inkotanyi zaburanye mu gihe cy'intambara, ibi ntibyerekana ko zitoneshejwe kuturusha? None se ibibazo byazo ntibyihutishwa kurusha iby'abandi?

**Sergent K. A. P. C. K**

**N.D.R.L.** *Aho ubushobozi bwacu bugarukiye ni ugutangaza inyandiko yawe. Tukaba dufite icyizere cy'uko ikibazo cy'abasirikari bafunzwe kizahagurukirwa n'abagishinzwe. Kuko kubabarira abaduteye, ugahana uwakoze ikosa ariko akaba yarakumiye umwanzi, ni ikosa mu maso ya rubanda. Ntaho bitaniye nko gukubura imbuga werekeza umwanda mu mbere, abatambutse bati: «dore urugo rufite isuku»!*

bifite, nabyo byarakozwe. Koko ikimenyetso simusiga kirenze kurara urasa ni ikihe? Ikimenyetso simusiga kirenze kujya gukorana inama na RWIGEMA mu Bugande ni ikihe? Cyakora njyewe nashimye Koloneli BM NDINDILIYIMANA Agusitini wabwiye abanyarwanda ukuri igihe yavugaga ko ibyo byitso byafunguwe bitewe n'inkotanyi nkuru aho kuvuga nka Minisitiri NSANZIMANA watubeshye ko ibyo byitso ari nta bimenyetso simusiga bifite.

Komisiyo ishinzwe ijonjora se yarayigaye kandi yarashyizweho na Perezida wa Repubulika? Ese ko avuga ngo u Rwanda ni igihugu kigendera ku mategeko, kuki niba ari nta bimenyetso byari bihari bamaze amezi arenga atanu muri gereza? Abantu baribaza niba bariya baminisitiri bombi bari muri Guverinoma ebyiri zitandukanye cyangwa niba umwe muri bo yaratinye ukuri kuko badasobanura kimwe ifungurwa ry'ibyitso by'inkotanyi. Abandi baribaza impamvu abategetsi b'u Rwanda bemeye ishyaka ry'inkotanyi bakabeshya abanyarwanda ko bataryemeye. Ese koko ushyize mu kuri wasinyana amasezerano n'umuntu cyangwa n'umuryango utemera ko uriho?

Muri iyi minsi kubera ko ubutegetsi bwakunze guca iruhande rw'ukuri, usanga abatabizi bavuga ko muri politiki ari nta muntu uvugisha ukuri. Njyewe ariko mbona politiki yo kuvuga ibinyoma, yo guhisha abaturage ibyo ubutegetsi bukora kandi biramutse ari bibi, ndavuga bifite ingaruka mbi, ari bo baba igitambo cy'abategetsi, yari ikwiye kuvaho maze ubutegetsi bukerekana ukuri abaturage nabo bagatanga ibitekerezo byabo ntacyo bishisha ngo aha batavuga ukuri bakakuzira.

Mbere yo gushyiraho politiki ishingiye ku mashyaka menshi, abanyarwanda bose bakwiye kwivugururura bakamenya ko ukuri ari yo nkingi ya demokarasi. Ejo hatazagira ushinga ishyaka abeshya abandi ngo araharanira inyungu za rubanda nyamwinshi kandi we yishakira gushyiraho ubutegetsi bushingiye ku karere kamwe aho guharanira rubanda nyamwinshi nk'uko yabivuze ashaka amajwi. Uwo niba ahari aribeshya, kuko abanyarwanda twarahumutse ntitwakwemera ko aducamo uduce kugira ngo ahe icyuho inyenzi-nkotanyi n'ibyitso byazo n'abazishyigikiye, maze zigarure ubuja n'ubuhake. Mu gihe cy'amashyaka menshi ubutegetsi bukwiye kuzagendera ku kuri mbere na mbere umuntu wese wihutuye cyangwa uwitutsuye agasubirana ubwoko bwe, kugira ngo hatagira ubwoko buryamira ubundi mu cyayenge nk'uko abatutsi baryamiye abahutu muri MRND kubera ko bahinduye ubwoko MRND ikabemerera maze bamara kurengwa bakabavuzaho urusasu ngo n'ubusa busa abahutu bafite nabwo babugire ubwabo.

**HATEGEKIMANA Jean Baptiste.**
**KIGALI.**

---

*Ibikurikira urup. 7.*

muri atelier y'ishuri i Butare. Muzamukoreho iperereza murishyire muri KANGURA.

— KARANGWA Callixte ukora muri MINAGRI i Kigali, MARARA J.M.V. na UWAMUNGU John bafashwe na Komini Ngenda bakekwaho kuba ibyitso by'inyenzi bafungwa ibyumweru bitatu, nyuma boherezwa muri Gereza ya Nyamata gufungirwayo, bahageze bahita bafungurwa ako kanya nta na interrogatoire bakoreshejwe. Ibyo byababaje abantu benshi, kuko bari bafashwe n'abaturage ubwabo. NTASHAMAJE Antoine n'abahungu be ntibasibaga kwa MARARA kuva mu kwezi kwa 7, ukwa 8 n'ukwa 9 mbere y'iyi ntambara yashojwe n'inyenzi. Muzatubarize icyo bashakaga dore ko babeshya ngo bahasabye umugeni. Nyamara nta muhutu n'umwe wamenye iby'ubwo bukwe. Twe turakeka ko izo ngendo zabo zari zifitanye isano n'inkotanyi dore ko akenshi bahajyaga nijoro. Turabasabye rwose muzagerageze mubikoreho iperereza murishyire mu kinyamakuru. Ntitwumva ukuntu KARANGWA C yabura mu nkotanyi kandi mubyara we MUNYAMBARAGA ari umutware wazo. Ubwo KARANGWA yafatirwaga muri Komini Ngenda avuye i Burundi ku ncuro ya 2, hari ku itariki ya 5/10/1990. Ko nta muntu wari wemerewe kurenga Komini asanzwe abamo, uwo mugabo yakoraga iki muri Ngenda kandi urugo rwe ruri i Kigali?

— Umututsi RUTAYISIRE Rufayire wakwije igitekerezo kibi cyo kutigisha abahutu, ubu yabaye umucamanza wo hejuru kandi atabyigiye, nta na kanto n'imwe yigeze akoramo. Ubu yirirwa yirata muri Tribinstance i Nyamata ngo yakatira umuntu urwo gupfa. Muzatubarize MUJYANAMA Tewonesti icyo yagendeyeho kugira ngo amushyire muri urwo rwego ruremereye gutyo.

Tubaye tubashimiye.

**Abaturage ba Komini NGENDA**

**Note:**

*Mu gihe tutarahuguka ngo dusure abo baturage, turasaba ubutegetsi bwa Komini Ngenda kwiga by'umwihariko biriya bibazo, kuko twese ari ubutegetsi ari na KANGURA dukorera abaturage.*

**Ubuyobozi bwa KANGURA.**

# Le pouvoir de la Presse !

La guerre d'octobre nous aura laissé au moins quelque chose de bon: elle nous aura permis de réaliser, bien qu'à nos dépens, l'impact de la manipulation de l'information tant sur la vie nationale qu'individuelle ainsi que le fonctionnement d'une certaine presse de renommé internationale.

Bien que «celui qui s'est reposé oublie pourquoi il courrait», nous nous rappelons tous encore très bien les crampes d'estomac qui nous rongeaient quand de très sérieuses stations comme Radio France Internationale annonçaient que les Inkotanyi étaient à moins de 60 kms de Kigali (40 seulement selon la B.B.C.) alors qu'ils n'avaient jamais dépassé la ceinture frontalière... Les croyants s'en étaient remis à leurs chapelets, les incroyants se demandaient quels dieux invoquer, tandis que, outre-mer, certains fêtaient déjà la victoire des Inkotanyi. Grâce à Dieux qui rentre toujours chez nous après son périple journalier, c'était faux. Mais le pourcentage des cardiaques aura haussé de quelques crans...

De l'autre côté du continent, nos frères et sœurs de Belgique en bavaient. Il paraît (ce n'est pas de la désinformation!) qu'une chaîne de télévision de là-bas aurait passé un reportage montrant Kigali en feu et en sang et des militaires massacrant sauvagement des civils... En somme, un montage digne d'Hollywood pour rallier l'opinion publique Belge et internationale à la cause des Inkotanyi. On en frémit encore là-bas, même si la vérité s'est faite jour.

Le très sérieux Jeune Afrique, lui, fonce dans le tas, à l'aveuglette (il faut se le demander tout de même!) Tantôt, c'est une armée de 7.000 hommes déterminés et bien armés qui est massée **à la frontière** Rwando-Ougandaise et, tantôt, c'est à une **véritable guerre civile** que le gouvernement Rwandais «aux abois» fait face. Résultat: un imbroglio décourageant même les plus motivés. Les pays amis évacuent leus ressortissants (ce n'est que très normal) et nous laissent gentiment nous débrouiller entre nous (cela l'est moins). Entretemps, les Inkotanyi, champions de la démocratie et des droits de l'homme et de l'enfant, multiplient fausses déclarations, violent, pillent (jusqu'au juteux mushogoro) et tuent en toute «légitimité internationale». Heureusement que nos vaillantes forces armées étaient là pour les conter à temps.

Désinformation toujours, les chefs des Inkotanyi leur avait dit qu'il n'y avait pas d'armée au Rwanda, qu'il n'y avait que .... des boy-scouts! Résultat: même des officiers authentiques Ougandais ont demandé un congé de circonstances pour venir au Rwanda y faire des heures supplémentaires... payées avec des faux billets! A l'origine, probablement le supplément n° 16 de Jeune Afrique n° 1305 du 08/1/1986 consacré à la défense où il est mentionné à la page XXIII que:

— l'armée de terre Rwandaise ne compte que 5.000 hommes, avec 12 blindés de reconnaissance, et 16 de transport, 8 mortiers de 81 mm, 6 canons et 1 lance-roquettes blindicide de 83 mm.

— l'armée de l'air ne compte que quelques 150 hommes, 4 avions d'attaque, 5 de transport, 8 hélicoptères et l'avion d'entraînement.

Le Rwanda avait certainement d'autres préoccupations à ce moment-là, cela s'entend. Mais nous sommes en .... 1990! Les Inkotanyi devrait l'avoir compris. Mais ne regrettons rien; ils ont eu le temps de s'en mordre les doigts jusqu'aux ... humérus!

En un mot comme en cent, le pouvoir de la presse n'est plus à démontrer (Aux U.S.A., on parle même de quatrième pouvoir, à côté de l'exécutif, du législatif et du judiciaire). Les hommes politiques l'ont compris bien avant le commun des mortels. Mais ils ne sont plus les seuls à savoir qu'elle peut ruiner ou bâtir une carrière, faire vendre un produit autrement invendable ou en disqualifier des meilleurs, blanchir le plus gros des mensonges... Bref, la presse est devenue une force terrible qu'il faut manipuler avec prudence et doigté. Jugez-en plutôt:

«Un jour, Jakes partit couvrir une révolution dans l'une des capitales Balkaniques. Il s'endormit trop profondément dans son compartiment et se réveilla dans une autre gare. Ne s'en rendant pas compte, il en sortit, alla directement dans un hotel et câbla une histoire de barricades dans les rues, d'églises en flammes, de crépitements de mitrailleuses faisant écho à sa machine à écrire ... A son bureau, on était fort surpris de recevoir d'un autre pays une histoire comme celle-là. Mais on lui fit confiance et on la diffusa dans six journaux nationaux. Ce jour-là, toutes les éditions spéciales d'Europe se ruèrent sur la nouvelle révolution. Elles y arrivèrent en trombes. Tout semblait assez calme mais suffisamment éloquent pour un professionnel averti comme Jakes qui continuait à parler de sang et de tonnerre chaque jour. Alors, elles lui emboîtèrent le pas. Les stocks du gouvernement s'épuisèrent, la panique financière s'ensuivit, l'armée fut mobilisée, l'état d'urgence décrété, la famine et la mutinerie s'installèrent et, en moins d'une semaine, il y avait une vraie révolution comme Jakes l'avait écrit. Et voilà. C'est cela le pouvoir de la presse. Et, plus vous avez de la renommée, plus vous pouvez facilement faire gober le plus gros des bobards.

Que faire alors? Ne rien négliger, biensûr. Le pauvre NGEZE Hassan en a fait les frais alors qu'on avait pu éviter les dégâts. Mais prudence tout de même. Quand un géant de la taille de SENNEN ANDRIAMIRADO vous jure par tous les dieux que le lac Victoria était au sud du Rwanda au moment des émigrations hamites vers l'Afrique centrale, il y a de quoi frémir (authentique! Relisez J.A.M. n° 75 de novembre 1990). Nul n'est infaillible, certes. Mais il faut quand même vérifier les informations que l'on reçoit avant de les publier ou de les radiodifuser. Espérons en tout cas que notre cher KANGURA, lui, pourra tenir le pari de ne publier que des informations «imvaho». On ne l'en aimera rue davantage.

D'aucuns diront peut-être que j'ai confondu «presse» et «informations». Mais, essayez de dissocier les deux pour voir avant de me jeter la pierre!

**FASHAHO Phocas.**

**Inkotanyi zinjire zizi ko tukiririra Lt Colonel RWENDEYE na bagenzi be baguye ku rugamba.**





PHOTOCOMPOSITION, PHOTOGRAVURE, MONTAGE, IMPRESSION ET FAÇONNAGE
RÉALISÉS PAR LA RÉGIE DE L'IMPRIMERIE SCOLAIRE
B.P. 1347 KIGALI - RWANDA